## Għalfejn id-dinja għandha bżonn ta' riformatur?

Matul l-istorja Alla mexxa 'l-bnedmin permezz tal-profeti Tiegħu. Xi profeti ġabu magħhom liġijiet rivelati u tagħlim ġdid filwaqt li profeti oħra mxew u ġeddew tagħlim ta' qabel billi ħadmu fuq miżinterpretazzjonijiet u nuqqas ta' ftehim li nħolqu matul iż-żmien.

L-Iżlam isostni li huwa l-aħħar u l-isħeħ reliġjon għall-umanità, bil-Koran Imqaddes bħala l-iskrittura Divina finali. Madankollu dan ma jfissirx li l-umanità b'daqshekk laħqet xi stat ta' perfezzjoni u li m'hemmx ħtieġa ta' iktar riformaturi. Bħas-segwaċi ta' reliġjonijiet oħra qabilhom, is-segwaċi tal-Iżlam tbiegħdu wkoll mill-messaġġ Divin. Kien għaldaqstant naturali li Alla jibgħat profeta għal din l-epoka wkoll biex jiggwida lill-umanità lura lejn it-tagħlim veru tal-Iżlam.

Bir-reġuvinazzjoni tat-tagħlim tal-Iżlam iktar milli biż-żieda ta' tagħlim ġdid ma' dak ta' qablu l-profeta jkun subordinat tal-Profeta Muħammad (*il-paċi u l-barkiet ta' Alla ikunu dejjem fuqu*), il-profeta tal-Iżlam.

## *Riformatur għall-Musulmani biss?*

Profeziji marbuta mal-miġja ta' riformatur bħal dan mhumiex riservati biss għall-Iżlam. Reliġjonijiet Divini oħra wkoll ħabbru l-miġja ta' riformatur bħal dan f'dawn l-aħħar żminijiet. Madanakollu għadd kbir ta' riformaturi żgur li joħolqu l-konfużjoni. Biex issaltan il-paċi vera dawn il-profeziji kollha riedu bilfors jirreferu għall-miġja ta' riformatur wieħed li kellu jgħaqqad 'il-bnedmin taħt messaġġ wieħed ta' paċi.

Dan it-tiġdid ta' paċi jseħħ permezz tat-tiġdid tal-Iżlam għax it-tagħlim tiegħu ma jafx żmien u huwa etern u, b'mod uniku, jiġbor fih il-veritajiet ta' reliġjonijiet oħra. Għalhekk, filwaqt li r-riformatur ikun ċertament dak mistenni mill-Musulmani huwa jkun ukoll dak mistenni minn segwaċi ta' reliġjonijiet Divini oħrajn.

Ħażrat Mirża Gulam Aħmad (1835-1908) iddikjara, taħt il-gwida Divina, li huwa r-riformatur imwiegħed għal dawn l-aħħar żminijiet biex jitwettqu l-profeziji dwar il-Messija Mwiegħed u l-Imam Al-Maħdi (il-Mexxej Gwida profetizzat mill-Iżlam). Il-miġja tiegħu b'hekk wettqet il-profeziji marbuta mat-tieni miġja spiritwali tal-Qaddis Profeta tal-Iżlam (*il-paċi u l-barkiet ta' Alla ikunu dejjem fuqu*) kif ukoll it-tieni miġja ta' Ġesù, Krixna, Budda (*il-paċi tkun dejjem fuqhom*) u profeti oħra ta' Alla.

# Il-Ħajja tiegħu



Il-Messija Mwiegħed (*il-paċi tkun miegħu*) twieled f'familja nobbli ġewwa Kadjan, l-Indja.

Minn età żgħira kellu interess qawwi fir-reliġjon. Kien magħruf ukoll għall-onestà, il-kompassjoni u d-determinazzjoni tiegħu. Iktar ma għadda ż-żmien iktar beda jifhem aħjar ir-reliġjon u t-tħaddim tagħha fis-soċjetà.

Bħala Musulman kien jemmen bis-sħiħ li r-reliġjonijiet kollha kienu ġenwini fil-qalba tagħhom, u dejjem fittex li jirrispetta d-dinjità tar-reliġjonijiet u l-profeti kollha.

Id-difiża onesta tiegħu tar-reliġjon ġiet fl-aħħar ippremjata minn Alla u hu rċieva r-rivelazzjoni tal-ħatra tiegħu minn Alla fl-1882. Huwa baqa' jirċievi l-barka tar-rivelazzjoni matul ħajtu kollha u, fl-1889, taħt il-gwida Divina, huwa waqqaf il-Komunità Musulmana Aħmadija. Huwa insista wkoll li kien il-Messija Mwiegħed li s-segwaċi tar-reliġjonijiet kollha kienu qed jistennew (u l-Imam Al-Maħdi fl-Iżlam). Il-Komunità ilha twassal il-messaġġ ta' paċi tal-Iżlam mad-dinja kollha sa mill-konċepiment tagħha.

## Xogħlijietu

Il-Messija Mwiegħed (*il-paċi tkun miegħu*) kien kittieb rispettat u kien l-awtur ta' iktar minn tmenin ktieb li jitħaddtu dwar temi reliġjużi differenti. B'loġika li tappella għall-moħħ tal-lum, huwa ta tifsira sħiħa tat-tagħlim reliġjuż u l-veritajiet spiritwali, u l-kitbiet dwar l-Iżlam u r-relevanza tiegħu fl-era tal-lum qallgħuh rikonoxximent dinji.

Ix-xogħlijiet akkademiċi tiegħu jinkludu *Il-Filosofija tat-Tagħlim Iżlamiku* – li jittratta l-istati fiżiċi, morali u spiritwali tal-bniedem u l-ħajja wara l-mewt. Bħala s-segwaċi u s-subordinat tal-Qaddis Profeta tal-Iżlam (*il-paċi u l-barkiet ta' Alla ikunu dejjem fuqu*) il-Messija Mwiegħed kien messaġġier tal-paċi. Huwa fittex li jagħti l-ħajja mill-ġdid lill-filosofija ta' paċi tal-Iżlam f'kull aspett tal-fidi. Bħala eżempju, huwa enfasizza li l-Iżlam jiċħad il-vjolenza, jinkoraġġixxi t-tagħlim u jinsisti fuq it-titjib personali. Ix-xogħlijiet tiegħu servew bħala bażi għall-paċi dinjija u huwa baqa' jinsisti fuq il-bżonn ta' qawmien mill-ġdid spiritwali bi mħabba lejn Alla.

# “Jien se nġiegħel il-messaġġ tiegħek jinfirex mal-irkejjen kollha tad-dinja.”

Din il-wegħda Divina ġiet żvelata lill-Messija Mwiegħed (*il-paċi tkun miegħu*) u assiguratu mis-suċċess tal-missjoni tiegħu. Dan seħħ b’diversi modi – il-komunità issa hija stabbilita mad-dinja kollha u, bis-saħħa tal-istazzjon televiżiv satellitarju globali MTA International (fuq Sky 787), twassal il-messaġġ ta’ paċi tal-Iżlam. Ittraduċiet ukoll il-Koran Imqaddes f’67 lingwa biex tippermetti lin-nies jibbenefikaw mit-tagħlim tiegħu.

## Is-suċċess tiegħu

Fin-numru bla għadd ta’ profeziji tiegħu, il-Messija Mwiegħed (*il-paċi tkun miegħu*) bassar ukoll l-espansjoni fenomenali tal-komunità tiegħu. Mill-1889 sal-mewt tiegħu fl-1908 għexieren ta’ eluf ta’ persuni aċċettawh. Din il-barka tal-espansjoni kompliet bis-saħħa tal-Kalifi (is-suċċessuri spiritwali).

Bħalissa, taħt il-ħames suċċessur, il-komunità hi stabbilita bħala komunità tabilħaqq globali b’għexieren ta’ miljuni ta’ membri f’iktar minn 202 pajjiż.

**‘Jiena ġejt biex niżra’ ż-żerriegħa, li nżergħet b’idejja stess. Issa tikber u tiffjorixxi u ħadd ma jkun jista’ jwaqqaf l-iżvilupp tagħha.’**

*(Profezija tal-Messija Mwiegħed, il-paċi tkun miegħu, dwar is-suċċess tal-qawmien paċifiku tiegħu tal-Iżlam.)*

## Kwotazzjonijiet magħżula tal-Messija Mwiegħed (*il-paċi tkun miegħu*)

***L-imħabba ta' Alla***

*Il-ġenna tagħna hija f'Alla. L-ikbar ferħ tagħna jinsab f'Alla tagħna għax rajnieH u sibna s-sabiħ kollu fiH. Huwa ferm utli li wieħed jikseb din l-għana, anki jekk wieħed ikollu jagħti ħajtu biex jiksibha. Dan ir-rubin jiswa li wieħed jakkwistah għalkemm jista' jkun li wieħed jitlef ħajtu biex jiksbu. Intom, li intom abbandunati, iġru lejn din il-għajn u hi taqtgħalkom l-għatx. Hi l-għajn tal-ħajja li ser issalvakom. X'għandi nagħmel, u b'liema tanbur ser inxandar din l-aħbar li dan hu Alla tagħkom, sabiex in-nies jisimgħu? X'rimedju għandi napplika għal widnejhom sabiex huma jisimgħu? Jekk inti tappartjeni lil Alla, kun żgur li Alla tassew jappartjeni lilek.*

(Kashti Nuh pp. 21-22, Ruhani Khazain Vol. 19)

***Simpatija għall-bniedem***

*'Nipproklama lill-Musulmani, 'l-Insara, 'il-Hindu u 'l-Arjas li jien m'għandix għadu fid-dinja. Inħobb il-bniedem bl-imħabba li omm mimlija kompassjoni għandha għal uliedha; saħansitra iktar minn hekk. Jien l-għadu biss tad-duttrini foloz li jeqirdu l-verità. Is-simpatija umana hija d-dmir tiegħi.'*

(Siraje Muneer, p. 28, Ruhani Khazain, Vol. 12)

***Rispett għall-Profeti kollha***

*'... emmnu fil-ġenwinità tal-profeti kollha kull fejn setgħu kienu; fl-Indja, il-Persja jew iċ-Ċina jew f'pajjiżi oħrajn u li għalihom Alla mela l-qlub tal-miljuni bis-suġizzjoni u r-rispett profond u wassal biex għeruq ir-reliġjonijiet tagħhom ikunu fil-fond.'*

(Ruhani Khazain Vol. 12: Tofah Qaisariya, p. 59)

***Ġentilezza u umanità***

*'Il-prinċipju li miegħu rridu nintrabtu huwa li jrid ikollna l-imħabba fi qlubna għall-umanità kollha. Jekk xi ħadd jara d-dar ta' ġar Hindu qed taqbad u ma jgħinx fit-tifi tagħha, b'onestà niddikjara li mhux segwaċi tiegħi. Jekk xi ħadd mis-segwaċi tiegħi jara lil xi ħadd qed jipprova joqtol Nisrani u ma jagħmilx ħiltu biex isalvah, b'onestà niddikjara li dak mhuwiex magħna.'*

(Siraje Muneer, p. 28, Ruhani Khazain Vol. 12)

***Il-verità***

*'Toqtolx il-verità billi żżomm b'suppervja mal-inġustizzja. Ilqa' l-verità saħansitra jekk tirċeviha minn tifel.'*

(Izala-e-Auhum, Pt 2, p. 550, Ruhani Khazain Vol. 3)

Lealtà

Ħelsien

Rispett

Ugwaljanza

Paċi

# Imħabba għal kulħadd
# Mibegħda għal ħadd


**AHMADIYYA MUSLIM JAMAAT MALTA**

*A brief introduction of Hazrat Mirza Ghulam Ahmad, the Promised Messiah and Imam Mahdi (as), in Maltese language.*

**Mob:** +356 7932 0139 • **Tel:** +356 2734 2401
**Tel:** +356 2132 2105 • **Fax:** +356 2732 2105
**Email:** amjmalta@gmail.com

**www.ahmadija.org.mt**
**www.ahmadiyyamalta.org**